VIKIPEDIYA

# Bengal tili

Vikipediya, ochiq ensiklopediya

**Bengal tili** (bengal, bangla, banga, bxasha) — bengʻallar tili. Hindsvropa tillari oilasiga mansub, hind yoki hindoriy tillaridan iborat. Bangladesh Xalq Respublikasining va Hindistondagi Gʻarbiy Bengaliya shtatining rasmiy tili. 150 mln.dan optik, kishi gaplashadi. Bengal tili ikki — gʻarbiy va sharqiy lahjalar guruhiga boʻlinadi. Tuzilishi jihatidan analitik, biroq keyingi davrlarda fleksiya shakllari koʻpayib bormoqda. Bu asosan analitik shakldagi ot va feʼllarni tutashtirish va shu asosda agglyutinativ qoʻshimchalar yasalishi orqali amalga oshadi. Bengal tili da choʻziq unlilar yoʻq, soʻz oʻzagidagi unlilar almashinuvi soʻz yasalishi bilan bogʻliq unlilar uygʻunlashuvi tarzida kuzatiladi. Otlarda jins kategoriyasi, feʼllarda koʻplik shakli deyarli yoʻq. Adabiy til gʻarbiy lahjalarga va arxaik tizimga tayangan. Alifbosi brahmi yozuvidan kelib chiqqan, oʻziga xos koʻrinishga ega.[1]

| Bengal tili | |
|---|---|
|  | |
| **Milliy nomi** | বাংলা |
| **Rasmiylik holati** | Bangladesh va Hindiston (Gʻarbiy bengaliya, Tripura, va Barak viloyati) |
| **Soʻzlashuvchilarning umumiy soni** | 250–300 milliondan ortiq |
| **Turkumlanishi** | |
| **Turkum** | Hind-Yevropa tillari |
| **Alifbosi** | Bengal alifbosi |
| **Til kodlari** | |
| **ISO 639-1** | bn |
| **ISO 639-2** | ben |
| **ISO 639-3** | ben |

## Manbalar


1. "Bengal tili" *OʻzME*. B-harfi (http://n.ziyouz.com/books/uzbekiston_milliy_ensiklopediyasi/O'zbekiston%20Milliy%20Ensiklopediyasi%20-%20B%20harfi.pdf) Birinchi jild. Toshkent, 2000-yil




*Ushbu maqolada Oʻzbekiston milliy ensiklopediyasi (2000-2005) maʼlumotlaridan foydalanilgan.*

